# ව්‍යවසායකත්ව අධ්‍යයනය

## 11 ශ්‍රේණිය

අධ්‍යාපන ප්‍රකාශන දෙපාර්තමේන්තුව



# ශ්‍රී ලංකා ජාතික ගීය

ශ්‍රී ලංකා මාතා
අප ශ්‍රී ලංකා, නමෝ නමෝ නමෝ නමෝ මාතා
සුන්දර සිරිබරිනී, සුරැඳි අති සෝබමාන ලංකා
ධාන්‍ය ධනය නෙක මල් පලතුරු පිරි ජය භූමිය රම්‍යා
අපහට සැප සිරි සෙත සදනා ජීවනයේ මාතා
පිළිගනු මැන අප භක්ති පූජා
නමෝ නමෝ මාතා
අප ශ්‍රී ලංකා, නමෝ නමෝ නමෝ නමෝ මාතා
ඔබ වේ අප විද්‍යා - ඔබ ම ය අප සත්‍යා
ඔබ වේ අප ශක්ති - අප හද තුළ භක්ති
ඔබ අප ආලෝකේ - අපගේ අනුප්‍රාණේ
ඔබ අප ජීවන වේ - අප මුක්තිය ඔබ වේ
නව ජීවන දෙමිනේ නිතින අප පුබුදු කරන් මාතා
ඥාන වීර්‍ය වඩවමින රැගෙන යනු මැන ජය භූමි කරා
එක මවකගෙ දරු කැල බැවිනා
යමු යමු වී නොපමා
ප්‍රේම වඩා සැම භේද දුරැර ද නමෝ නමෝ මාතා
අප ශ්‍රී ලංකා, නමෝ නමෝ නමෝ නමෝ මාතා

අපි වෙමු එක මවකගෙ දරුවෝ
එක නිවසෙහි වෙසෙනා
එක පාටැති එක රුධිරය වේ
අප කය තුළ දුවනා

එබැවිනි අපි වෙමු සොයුරු සොයුරියෝ
එක ලෙස එහි වැඩෙනා
ජීවත් වන අප මෙම නිවසේ
සොඳින සිටිය යුතු වේ

සැමට ම මෙත් කරුණා ගුණෙනී
වෙළී සමගි දමිනී
රන් මිණි මුතු නො ව එය ම ය සැපතා
කිසි කල නොම දිරනා

ආනන්ද සමරකෝන්



"අලුත් වෙමින්, වෙනස් වෙමින්, නිවැරැදි දැනුමෙන්
රටට වගෙ ම මුළු ලොවට ම වෙන්න නැණ පහන්"

## ගරු අධ්‍යාපන අමාත්‍යතුමාගේ පණිවුඩය

ගෙවී ගිය දශක දෙකකට ආසන්න කාලය ලෝක ඉතිහාසය තුළ සුවිශේෂී වූ තාක්ෂණික වෙනස්කම් රැසක් සිදුවූ කාලයකි. තොරතුරු තාක්ෂණය, සන්නිවේදනය ප්‍රමුඛ කරගත් සෙසු ක්ෂේත්‍රවල ශීඝ්‍ර දියුණුවත් සමඟ වත්මන් සිසු දරු දැරියන් හමුවේ නව අභියෝග රැසක් නිර්මාණය වී තිබේ. අද සමාජයේ පවතින රැකියාවල ස්වභාවය නුදුරු අනාගතයේ දී සුවිශේෂී වෙනස්කම් රැසකට ලක් වනු ඇත. එවන් වටපිටාවක් තුළ නව තාක්ෂණික දැනුම සහ බුද්ධිය කේන්ද්‍ර කරගත් සමාජයක වෙනස් ආකාරයේ රැකියා අවස්ථා ද ලක්ෂ ගණනින් නිර්මාණය වනු ඇත. ඒ අනාගත අභියෝග ජයගැනීම වෙනුවෙන්, ඔබ සවිබල ගැන්වීම අධ්‍යාපන අමාත්‍යවරයා ලෙස මගේත්, අප රජයේත් ප්‍රමුඛ අරමුණයි.

නිදහස් අධ්‍යාපනයේ මාහැඟි ප්‍රතිලාභයක් ලෙස නොමිලේ ඔබ අතට පත් වන මෙම පොත මනාව පරිශීලනය කිරීමත්, ඉන් අවශ්‍ය දැනුම උකහා ගැනීමත් ඔබේ ඒකායන අරමුණ විය යුතු ය. එමෙන් ම ඔබේ මවුපියන් ඇතුළු වැඩිහිටියන්ගේ ශ්‍රමයේ සහ කැපකිරීමේ ප්‍රතිඵලයක් ලෙස රජය විසින් නොමිලේ පාසල් පෙළපොත් ඔබ අතට පත් කරනු ලබන බව ද ඔබ වටහා ගත යුතු ය.

ලෝකය වේගයෙන් වෙනස් වන වටපිටාවක, නව ප්‍රවණතාවලට ගැළපෙන අයුරින් නව විෂය මාලා සකස් කිරීමටත්, අධ්‍යාපන පද්ධතිය තුළ තීරණාත්මක වෙනස්කම් සිදු කිරීම සඳහාත් රජයක් ලෙස අප කටයුතු කරන්නේ රටක අනාගතය අධ්‍යාපනය මතින් සිදු වන බව අප හොඳින් ම අවබෝධ කරගෙන සිටින බැවිනි. නිදහස් අධ්‍යාපනයේ උපරිම ප්‍රතිඵල භුක්ති විඳිමින්, රටට පමණක් නොව ලොවට ම වැඩදායී ශ්‍රී ලාංකික පුරවැසියකු ලෙස නැඟී සිටින්නට ඔබ ද අදිටන් කරගත යුතු වන්නේ එබැවිනි. ඒ සඳහා මේ පොත පරිශීලනය කිරීමෙන් ඔබ ලබන දැනුම ද ඉවහල් වනු ඇති බව මගේ විශ්වාසයයි.

රජය ඔබේ අධ්‍යාපනය වෙනුවෙන් වියදම් කරන අතිවිශාල ධනස්කන්ධයට වටිනාකමක් එක් කිරීම ද ඔබේ යුතුකමක් වන අතර, පාසල් අධ්‍යාපනය හරහා ඔබ ලබා ගන්නා දැනුම හා කුසලතා ඔබේ අනාගතය තීරණය කරන බව ද ඔබ හොඳින් අවබෝධ කර ගත යුතු ය. ඔබ සමාජයේ කුමන තරාතිරමක සිටිය ද සියලු බාධා බිඳ දමමින් සමාජයේ ඉහළ ම ස්තරයකට ගමන් කිරීමේ හැකියාව අධ්‍යාපනය හරහා ඔබට හිමි වන බව ද ඔබ හොඳින් අවධාරණය කර ගත යුතු ය.

එබැවින් නිදහස් අධ්‍යාපනයේ උපරිම ප්‍රතිඵල ලබා, ගෞරවනීය පුරවැසියකු ලෙස හෙට ලොව දිනන්නටත් දේශ දේශාන්තරවල පවා ශ්‍රී ලාංකේය නාමය බබළවන්නටත් ඔබට හැකි වේවා! යි අධ්‍යාපන අමාත්‍යවරයා ලෙස මම ශුභ ප්‍රාර්ථනය කරමි.

**අකිල විරාජ් කාරියවසම්**
අධ්‍යාපන අමාත්‍ය

# පෙරවදන

ලෝකයේ ආර්ථික, සමාජීය, සංස්කෘතික හා තාක්ෂණික සංවර්ධනයත් සමඟ අධ්‍යාපන අරමුණු වඩා සංකීර්ණ ස්වරූපයක් ගනී. මිනිස් අත්දැකීම්, තාක්ෂණික වෙනස්වීම්, පර්යේෂණ සහ නව දර්ශක ඇසුරෙන් ඉගෙනීමේ හා ඉගැන්වීමේ ක්‍රියාවලිය ද නවීකරණය වෙමින් පවතියි. එහිදී ශිෂ්‍ය අවශ්‍යතාවලට ගැළපෙන ලෙස ඉගෙනුම් අත්දැකීම් සංවිධානය කරමින් ඉගැන්වීම් ක්‍රියාවලිය පවත්වාගෙන යාම සඳහා විෂය නිර්දේශයේ දක්වෙන අරමුණුවලට අනුකූලව, විෂයානුබද්ධ කරුණු ඇතුළත්ව පෙළපොත සම්පාදනය වීම අවශ්‍ය ය. පෙළපොත යනු ශිෂ්‍යයාට ඉගෙනීමේ උපකරණයක් පමණක් නොවේ. එය ඉගෙනුම් අත්දැකීම් ලබා ගැනීමටත් නැණ ගුණ වර්ධනයටත් චර්යාමය හා ආකල්පමය වර්ධනයක් සහිතව ඉහළ අධ්‍යාපනයක් ලැබීමටත් ඉවහල් වන ආශීර්වාදයකි.

නිදහස් අධ්‍යාපන සංකල්පය යථාර්ථයක් බවට පත්කරමින් 1 ශ්‍රේණියේ සිට 11 ශ්‍රේණිය දක්වා සියළුම පෙළපොත් රජයෙන් ඔබට තිළිණ කෙරේ. එම ග්‍රන්ථවලින් උපරිම ඵල ලබන අතර ම ඒවා රැක ගැනීමේ වගකීම ද ඔබ සතු බව සිහිපත් කරමි. පූර්ණ පෞරුෂයකින් හෙබි, රටට වැඩදායී යහපත් පුරවැසියකු වීමේ පරිචය ලබා ගැනීමට මෙම පෙළපොත ඔබට උපකාරී වෙතැයි මම අපේක්ෂා කරමි.

මෙම පෙළපොත් සම්පාදනයට දායක වූ ලේඛක, සංස්කාරක හා ඇගයුම් මණ්ඩල සාමාජික මහත්ම මහත්මීන්ටත් අධ්‍යාපන ප්‍රකාශන දෙපාර්තමේන්තුවේ කාර්ය මණ්ඩලයටත් මාගේ ස්තුතිය පළ කර සිටිමි.

**ඩබ්ලිව්. එම්. ජයන්ත වික්‍රමනායක,**
අධ්‍යාපන ප්‍රකාශන කොමසාරිස් ජනරාල්,
අධ්‍යාපන ප්‍රකාශන දෙපාර්තමේන්තුව,
ඉසුරුපාය,
බත්තරමුල්ල.
2019.04.10

| | |
|---|---|
| **නියාමනය හා අධීක්ෂණය** | ඩබ්ලිව්. එම්. ජයන්ත වික්‍රමනායක<br>අධ්‍යාපන ප්‍රකාශන කොමසාරිස් ජනරාල්<br>අධ්‍යාපන ප්‍රකාශන දෙපාර්තමේන්තුව |
| **මෙහෙයවීම** | ඩබ්ලිව්.ඒ. නිර්මලා පියසීලි<br>අධ්‍යාපන ප්‍රකාශන කොමසාරිස් (සංවර්ධන)<br>අධ්‍යාපන ප්‍රකාශන දෙපාර්තමේන්තුව |
| **සම්බන්ධීකරණය** | යූ. ඒ. නාලිනී සෙනෙවිරත්න<br>සහකාර කොමසාරිස්<br>අධ්‍යාපන ප්‍රකාශන දෙපාර්තමේන්තුව<br><br>ජේ. ඩබ්. රුමේෂ් ජයලත්<br>සහකාර කොමසාරිස්<br>අධ්‍යාපන ප්‍රකාශන දෙපාර්තමේන්තුව (2019) |

**ලේඛක මණ්ඩලය**

| | |
|---|---|
| ඩී. එස්. රාජපක්ෂ | සහකාර අ. අ. , කලාප අධ්‍යාපන කාර්යාලය, බලංගොඩ |
| එස්. ඒ. ඩී. සුබසිංහ | ගුරු වෘත්තිය, ධර්මරාජ විද්‍යාලය, මහනුවර |
| එම්. පී. එස්. ආර්. පෙරේරා | කථිකාචාර්ය, ශ්‍රී ජයවර්ධනපුර විශ්වවිද්‍යාලය |
| සුපුනි ලියනගුණවර්ධන | කථිකාචාර්ය, ශ්‍රී ජයවර්ධනපුර විශ්වවිද්‍යාලය |
| කේ. වයි. ජේ. සෝමරත්න | කථිකාචාර්ය, ශ්‍රී ජයවර්ධනපුර විශ්වවිද්‍යාලය |
| එම්. එම්. එම්. ඉල්යාස් | ගුරු උපදේශක, කලාප කාර්යාලය, ගම්පහ |
| සී.එල් .එම්. නවාස් | ගුරු උපදේශක, කලාප කාර්යාලය, ඉබ්බාගමුව |
| එම්. එම්. එම්. අස්මි | ගුරු වෘත්තිය, රසීක් ෆරීඩ් ම. වි. පනාපිටිය, කරන්දෙණිය |

**සංස්කාරක මණ්ඩලය**

| | |
|---|---|
| රුක්මල් වීරසිංහ | ජ්‍යෙෂ්ඨ කථිකාචාර්ය, ශ්‍රී ජයවර්ධනපුර විශ්වවිද්‍යාලය |
| ආචාර්ය එම්. ඩී. පුෂ්පකුමාරි | ජ්‍යෙෂ්ඨ කථිකාචාර්ය, ශ්‍රී ජයවර්ධනපුර විශ්වවිද්‍යාලය |
| යූ. ඒ. නාලිනී සෙනෙවිරත්න | සහකාර කොමසාරිස්, අධ්‍යාපන ප්‍රකාශන දෙපාර්තමේන්තුව |
| ඒ. බී. විජේසූරිය | ජ්‍යෙෂ්ඨ කථිකාචාර්ය, ජාතික අධ්‍යාපන ආයතනය |

**අවසාන සංස්කරණය සහ ඇගයීම**

| | |
|---|---|
| රුක්මල් වීරසිංහ | ජ්‍යෙෂ්ඨ කථිකාචාර්ය, ශ්‍රී ජයවර්ධනපුර විශ්වවිද්‍යාලය |

**සෝදුපත් කියවීම**

| | |
|---|---|
| ජෙසිකා විජයවික්‍රම | ස. අ. අ. (විශ්‍රාමික), කලාප අධ්‍යාපන කාර්යාලය, හලාවත |

**පරිගණක අක්ෂර සංයෝජනය**

| | |
|---|---|
| ඒ. වී. අයේෂා දිල්රුක්ෂි | අධ්‍යාපන ප්‍රකාශන දෙපාර්තමේන්තුව |

# පෙළපොත් තේමා ගීතය

**සිත් පුරා මල් පිපී**

**අලුත් පොත් සුවඳ දී**

**නෙත් පුරා රූ මැවූ**

**අපේ ලොව එළිය වී..//**

**පොත් පුරා දැනුම පිරී**

**පුංචි මුව සිනා රැලි**

**අලුත් ම පොත්වල එළිය**

**අලුත් වෙයි සැම දිනේ**

**පොත් අපේ නෙත් වගේ**

**නෙත් රකින විලසිනේ**

**දැනුම දෙන අපේ පොත්**

**රැකගනිමු සතුටිනේ ....**

**සිත් පුරා මල් පිපී..//**

රචනය : සරත් කුමාර පෙරේරා

තනුව : මහේෂ් දෙනිපිටිය

# පටුන


| | | |
|---|---|---|
| 1 | ව්‍යාපාර සැලැස්ම | 01 |
| 2 | අලෙවි සැලැස්ම | 09 |
| 3 | නිෂ්පාදන සැලැස්ම | 23 |
| 4 | පරිපාලන සැලැස්ම | 29 |
| 5 | මූල්‍ය සැලැස්ම | 37 |
| 6 | ව්‍යාපාර සංවිධාන | 61 |
| 7 | ව්‍යවසායකත්ව සංස්කෘතිය | 83 |
| | පාරිභාෂික වචන මාලාව | 104 |

## පරිච්ඡේදය 01

# ව්‍යාපාර සැලැස්ම

මෙම පරිච්ඡේදය මගින් පහත දැක්වෙන කරුණු පිළිබඳ ව සාකච්ඡා කෙරේ.

1.1 ව්‍යාපාර සැලැස්ම හැඳින්වීම

1.2 ව්‍යාපාර සැලැස්මක සංයුතිය

1.3 ව්‍යාපාර සැලැස්මක අවශ්‍යතාව



## 1.1 ව්‍යාපාර සැලැස්ම හැඳින්වීම

*" ඔබ සැලසුම් කිරීමට අසමත් වන්නේ නම් ඔබ අසමත් වීමට සැලසුම් කරන්නේය "*

ඉහත කියමන කළමනාකරණ ක්ෂේත්‍රයේ ඉස්මතු කරන්නේ සාර්ථකත්වය සඳහා සැලසුමක ඇති අවශ්‍යතාවයි. ඕනෑම කාර්යයක් සාර්ථක කර ගැනීමට සැලැස්මක් තිබීම අවශ්‍ය වේ. 10 වන ශ්‍රේණියේ දී විවිධ ඇගයීම් ක්‍රම භාවිත කරමින් ව්‍යාපාර අවස්ථාවක් තෝරා ගන්නා ආකාරය අධ්‍යයනය කළ ඔබ එම ව්‍යාපාරය ආරම්භ කිරීම හා ක්‍රියාත්මක කිරීම සඳහා අවශ්‍ය වන අවබෝධය ලබාගත යුතු ය. මෙසේ තෝරාගත් ව්‍යාපාර අවස්ථාව සැබෑ ව්‍යාපාරයක් බවට පරිවර්තනය කර ක්‍රියාත්මක කිරීම සඳහා සැලසුම් පිළියෙල කිරීම ව්‍යවසායකයාගේ මූලික කාර්යයකි. මෙම පරිච්ඡේදය හැදෑරීමෙන් ඔබට ව්‍යාපාර සැලසුම් පිළිබඳ ව මූලික අවබෝධයක් ලැබෙනු ඇත.

පහත දක්වෙන ක්‍රියාකාරකමෙහි නිරත වීමෙන් ව්‍යාපාර සැලසුම් පිළිබඳ ව ඔබගේ අවබෝධය වඩාත් තහවුරු කරගත හැකි ය.



**ක්‍රියාකාරකම 01**

පහත සඳහන් ප්‍රකාශ කියවා ඒවා නිවැරදි නම් ✔ ලකුණ ද වැරදි නම් ✖ ලකුණ ද ඉදිරියේ ඇති කොටුව තුළ සඳහන් කරන්න.

| අනු අංකය | ප්‍රකාශය | ✔ / ✖ |
|---|---|---|
| 01 | සෑම පුද්ගලයෙකුට ම හෝ සංවිධානයකට ම ඉටු කර ගැනීමට යම් යම් අරමුණු තිබේ. | |
| 02 | ආරම්භ කරන සෑම ව්‍යාපාරයක් ම සාර්ථක වේ. | |
| 03 | යහමින් මුදල් යෙදවීමෙන් පමණක් ව්‍යාපාර සාර්ථක කර ගත හැකි ය. | |
| 04 | පරිසරයේ සිදුවන වෙනස්කම් සමඟ ව්‍යාපාර සැලසුම් අනුගත විය යුතු ය. | |
| 05 | ව්‍යාපාරයක කටයුතු පිළිබඳ ව පසුවිපරම් කිරීමට නම් සැලැස්මක් තිබිය යුතු ය. | |
| 06 | ව්‍යාපාර සැලසුම් සකස් කිරීමේ දී බාහිර පරිසරය පිළිබඳ නිශ්චිත පුරෝකථන කිරීම අවිනිශ්චිත ය. | |
| 07 | පරිසර සාධක නිරන්තරයෙන් වෙනස්වන බැවින් ව්‍යාපාර සැලසුම් පිළියෙල කිරීම අවශ්‍ය නොවේ. | |
| 08 | ඕනෑම අරමුණක් සාර්ථක කර ගැනීමට සැලැස්මක් තිබීම අවශ්‍ය වේ. | |

සැලසුම් ව්‍යාපාර පරිසර තත්ත්වය විමසා බලා පිළියෙල කළ යුතු ය. එසේ පිළියෙල කරන ලද සැලසුම් තුළින් සීමිත සම්පත් භාවිත කරමින් විවිධ උපාය මාර්ග අනුගමනය කරමින් ව්‍යාපාර සාර්ථකත්වය ළඟා කරගත හැකි විය යුතු ය. එසේ නොවීමෙන් පිහිටුවාගත් අරමුණු ඉටු නොවිය හැකි අතර ඒ සඳහා යෙදවූ සම්පත් ද අපතේ යා හැකි ය.



රූපය 1.1

ඔබේ පාසල විවිධ සැලසුම් අනුව ක්‍රියාත්මක වෙමින් පවතින අධ්‍යාපන ආයතනයකි. පාසලේ ප්‍රධාන කාර්යාලයේ ඇති වාර්ෂික ලිත ඔබ දැක ඇතැයි සිතමු. එය පාසලේ අදාළ වර්ෂය තුළ ක්‍රියාත්මක කිරීමට අපේක්ෂිත ක්‍රියාකාරකම් ඇතුළත් සැලැස්මකි. එමෙන්ම ඔබට ලැබී ඇති පන්ති කාලසටහන ද සැලසුමක් සඳහා ඉදිරිපත් කළ හැකි නිදසුනකි.



ව්‍යාපාරයක් ආරම්භ කිරීමේ දී සහ පවත්වාගෙන යාමේ දී එම ව්‍යාපාරය මගින් ළඟා කර ගැනීමට අපේක්ෂිත අරමුණු හා ඒ සඳහා ක්‍රියාත්මක කිරීමට අපේක්ෂිත විවිධ කාර්යයන් සංවිධානය කර විධිමත් ආකාරයකට පිළියෙල කරනු ලබන ලේඛනය ව්‍යාපාර සැලැස්මක් ලෙස සැලකිය හැකි ය.

මෙම පැහැදිලි කිරීමට අනුව ඔබ විසින් නිරත වූ ඉහත සඳහන් ක්‍රියාකාරකමෙහි නිවැරදිතාව නැවත පරීක්ෂා කරන්න.

## 1.2 ව්‍යාපාර සැලැස්මක සංයුතිය

ව්‍යාපාර සැලැස්මක සංයුතිය මූලිකාංග කිහිපයකින් සමන්විත වේ. ඉන් පහත දැක්වෙන මූලිකාංග පිළිබඳ ව ඔබගේ අවධානය යොමු කරමු.




රූපය 1.2 - ව්‍යාපාර සැලැස්මක සංයුතිය

ඉහත දක්වන ලද එක් එක් මූලිකාංග පිළිබඳ ව කෙටියෙන් විමසා බලමු.

## 01. විධායක සාරාංශය

ව්‍යාපාර සැලසුමක සංක්ෂිප්තය විධායක සාරාංශය ලෙස හැඳින්විය හැකිය. ව්‍යාපාර සැලසුමක් පරිශීලනය කරනු ලබන පුද්ගලයෙකුට ව්‍යාපාරයේ වැදගත්ම කරුණු සාරාංශ ව ඉදිරිපත් කිරීම මෙහි දී සිදුවේ.

ව්‍යාපාර සැලසුම පරිශීලනය කරන පුද්ගලයෙකුට විධායක සාරාංශයක් කියැවූ පසු එම කරුණු මගින් ව්‍යාපාරය ගැන චිත්‍රයක් මනසේ නිර්මාණය වීමට සමත් වෙන පරිදි විධායක සාරාංශය ඉදිරිපත් කළ යුතු ය. මෙය බොහෝ විට තනි පිටුවකින් ඉදිරිපත් කරයි.



රූපය 1.3

**විධායක සාරාංශයක අන්තර්ගත වන්නේ**

- ව්‍යාපාරයේ නම, කර්මාන්ත ක්ෂේත්‍රය කුමක්ද යන්න ඉතා කෙටියෙන්
  ව්‍යවසායකයා විසින් ආරම්භ කර පවත්වාගෙන යාමට අපේක්ෂිත ව්‍යාපාරයේ නම සහ එහි ස්වභාවය ආදිය පිළිබඳ ව දැක්වීම

- අලෙවිකරණ සැලසුමේ ඉතාම වැදගත් කරුණු මතුකරමින් එහි සාරාංශය
  ඉලක්කගත පාරිභෝගිකයන්, අපේක්ෂිත ඉල්ලුම හා සැපයුම, නිෂ්පාදිතයේ මිල, බෙදා හැරීමේ හා ප්‍රවර්ධනයේ සුවිශේෂිතා සහ තරගකාරීත්ව වාසි ළඟා කර ගැනීමේ උපක්‍රම ආදිය දැක්වීම

- නිෂ්පාදන සැලසුමේ ඉතාම වැදගත් කරුණු මතුකරමින් එහි සාරාංශය
  නිෂ්පාදන ක්‍රියාවලිය, නිෂ්පාදන පිරිවැය සහ නිෂ්පාදන ක්‍රියාවලියේ සුවිශේෂීභාවය ආදී කරුණු දැක්වීම

- පරිපාලන සැලසුමේ ඉතාම වැදගත් කරුණු මතුකරමින් එහි සාරාංශය
  පරිපාලන ව්‍යුහය, පරිපාලන කටයුතු සිදුවන ආකාරය ආදී කරුණු දැක්වීම

- මූල්‍ය සැලසුමේ ඉතාම වැදගත් කරුණු මතුකරමින් එහි සාරාංශය
  ව්‍යාපාරයට අවශ්‍ය වන අරමුදල්, ඒවා සම්පාදනය කර ගන්නා ආකාරය සහ ලාභදායීතාව ආදී තොරතුරු දැක්වීම

- ව්‍යාපාරයේ සුවිශේෂීභාවය ඉතා කෙටියෙන්

නිෂ්පාදිතයේ සුවිශේෂීතාව, බෙදා හැරීමේ සුවිශේෂීතාව ආදී කරුණු මගින් තරගකාරී ආයතනවලින් තම ආයතනය වෙනස් වන්නේ කෙසේ ද යන්න දැක්වීම

- ව්‍යාපාර සැලසුම සකස් කර ඉදිරිපත් කිරීමේ පරමාර්ථ හා අරමුණු කෙටියෙන් නව ව්‍යාපාරයක් ආරම්භ කිරීමට හෝ පවතින ව්‍යාපාරයක් පුළුල් කිරීමට අවශ්‍ය බැංකු ණයක් ලබා ගැනීමට හෝ තමාගේම ආයෝජනයක් සඳහා ඉදිරි කටයුතු විධිමත් ව කළමනාකරණය කිරීමට ද යන්න දැක්වීම

විධායක සාරාංශයට පසු පිටුවෙහි ව්‍යාපාරයේ සාමාන්‍ය තොරතුරු පිළිබඳ ව දීර්ඝ විස්තරයක් දක්වයි. එහි ව්‍යාපාරය සහ අයිතිකරුවන් පිළිබඳ ව තොරතුරු දැක්වේ.

### 02. අලෙවි සැලැස්ම

ව්‍යාපාරයක අලෙවි ඉලක්ක සපුරා ගන්නේ කෙසේ ද යන්න මෙම කොටසින් විස්තර කෙරේ. මෙහි දී අලෙවි කිරීමට අපේක්ෂිත භාණ්ඩය හෝ සේවාව, ඒ සඳහා ඇති ඉල්ලුම, අලෙවි උපාය මාර්ග, අලෙවි වියදම් සහ අලෙවි ආදායම් යන කරුණු පුරෝකථනය කර ඉදිරිපත් කරයි.

### 03. නිෂ්පාදන සැලැස්ම

අලෙවි සැලැස්මෙන් පුරෝකථනය කරන ලද භාණ්ඩ හෝ සේවා ප්‍රමාණය සැලකිල්ලට ගෙන ඒවා නිෂ්පාදනය කිරීමට වැය වන පිරිවැය ඇස්තමේන්තු කොට දක්වන කොටස නිෂ්පාදන සැලැස්ම වේ.

### 04. පරිපාලන සැලැස්ම

ව්‍යාපාරයට අවශ්‍ය වේ යැයි අපේක්ෂා කරන මානව සම්පත් පිළිබඳ තොරතුරු හා ඒ සඳහා වන පිරිවැය ඇතුළත් කොට සැකසෙන කොටස පරිපාලන සැලැස්මයි.



රූපය 1.4

### 05. මූල්‍ය සැලැස්ම

ව්‍යාපාරයක අරමුදල් සම්පාදනය හා යෙදවීම පිළිබඳ ව ද ආදායම්, වියදම් හා ලාභය පිළිබඳ ඇස්තමේන්තුව ද ඇතුළත් කොටස මූල්‍ය සැලැස්මයි.

ඔබ ඉහත දක්වූ කරුණු මගින් ව්‍යාපාර සැලැස්ම පිළිබඳ මූලික අවබෝධයක් ලබා ගන්නට ඇත. ව්‍යාපාරිකයෙකුට ව්‍යාපාර සැලැස්මක් අවශ්‍ය වීමට හේතු විමසා බලමු.

## 1.3 ව්‍යාපාර සැලැස්මක අවශ්‍යතාව

01. ව්‍යාපාර අදහස පැහැදිලි කිරීමට

ව්‍යාපාරිකයා වෙළෙඳපළට ඉදිරිපත් කිරීමට අපේක්ෂිත භාණ්ඩය හෝ සේවාව පිළිබඳවත් එහි සුවිශේෂීත්වය පිළිබඳවත් ව්‍යාපාරය කෙරෙහි උනන්දුවන පාර්ශ්වයන්ට පැහැදිලි කිරීමට උපකාරී වේ.



රූපය 1.5

02. ව්‍යාපාරය සඳහා මග පෙන්වීමට

ව්‍යාපාරය පවත්වාගෙන යාමේ දී එක් එක් පාර්ශ්ව විසින් කළ යුතු කාර්යයන් සඳහා යොමු කරවීමට හැකි වේ.

03. ව්‍යාපාර පරිසරය පිළිබඳ ව අවබෝධ කර ගැනීමට

ව්‍යාපාර පවත්වාගෙන යන පරිසර තත්ත්ව නිරන්තර ව වෙනස් වීමට ලක්වේ.ව්‍යාපාරයේ දැනට පවත්නා අභ්‍යන්තර තත්ත්ව මෙන්ම බාහිර තත්ත්ව වන ආර්ථික, සමාජයීය, දේශපාලන හා තාක්ෂණික තත්ත්ව හා ඒවායේ වෙනස් වීම හා ස්වාභාවික පරිසරය වෙනස් වීම යනාදී තත්ත්ව කල්තබා හඳුනා ගැනීමට ව්‍යාපාර සැලසුම්කරණය ඉවහල් වේ.

04. ව්‍යාපාරයේ අනාගත දිශාව පෙන්වා දීමට

ව්‍යාපාරය අනාගතයේ කුමන තත්ත්වයකට පත්වීමට අපේක්ෂා කරන්නේ ද යන්න පැහැදිලි කිරීමට හැකි වේ.

05. අරමුදල් සම්පාදනය කර ගැනීමට

ලාභ ලබන ව්‍යාපාරවල ආයෝජනය කිරීමට අරමුදල් සපයන්නන් කැමැත්තක් දක්වති. ව්‍යාපාර සැලැස්මක් මගින් ව්‍යාපාරයේ ක්‍රියාකාරිත්වය හා අපේක්ෂිත ප්‍රතිලාභ පෙන්නුම් කෙරේ. බැංකු වැනි ආයතනවලට අරමුදල් සැපයීම පිළිබඳ ව තීරණ ගැනීමට ව්‍යාපාර සැලැස්ම අත්‍යවශ්‍ය වේ.

06. වෙළෙඳපළ පිළිබඳ හොඳ තක්සේරුවක් ලබාගැනීමට

ව්‍යාපාරයක සාර්ථක අසාර්ථක බව තීරණය වීමට වෙළෙඳපළ ඉල්ලුම ප්‍රධාන සාධකයක් වේ. තරගකරුවන් පිළිබඳ ව ද ඔවුන්ගේ වෙළෙඳපළ කොටස හා අලෙවි උපක්‍රම පිළිබඳ ව ද දැනගෙන ඒවාට ගැළපෙන පරිදි උපාය මාර්ග සකස් කිරීම සඳහා සැලසුම් අවශ්‍ය වේ.

07. ව්‍යාපාරයට අවශ්‍ය සම්පත් හඳුනා ගැනීමට

ව්‍යාපාර සැලැස්ම මගින් ව්‍යාපාර කාර්යයන් ට අවශ්‍ය වන භෞතික හා මානව සම්පත් හඳුනාගත හැකි වේ.

08. ව්‍යාපාරයේ සාර්ථකත්වය දැන ගැනීමට

ව්‍යාපාර කටයුතු පුරෝකථනය කොට ආරම්භ කළ හොත් යම් නිශ්චිත කාලයක් අවසානයේ ව්‍යාපාරය ලබන ප්‍රතිඵලය වටහා ගත හැකි ය. මැනවින් පුරෝකථනය කළ ව්‍යාපාර සැලැස්මකින් ව්‍යාපාරය අනාගතයේ සාර්ථක හෝ අසාර්ථක වේ ද යන්න වර්තමානයේ තක්සේරු කර අවිනිශ්චිත තත්ත්ව සඳහා මුහුණ දීමට හැකි වේ.

09. ව්‍යාපාරය පිළිබඳ ව සමස්ත අවබෝධයක් ලබා ගැනීමට

ව්‍යාපාර සැලැස්මක් මගින් ඉදිරි නිශ්චිත කාලයක් තුළ ව්‍යාපාරයේ විවිධ ක්‍රියාකාරකම් සවිස්තර ව දක්වන බැවින් එහි අනාගත ස්වරූපය පිළිබඳ ව පැහැදිලි අවබෝධයක් ලබා ගත හැකි ය.



### ක්‍රියාකාරකම 02

පහත දක්වෙන්නේ ව්‍යාපාර සැලැස්මක ඇතුළත් කරන තොරතුරු කිහිපයකි. එම තොරතුරු ඇතුළත් වන්නේ ව්‍යාපාර සැලැස්මක කුමන කොටසට ද යන්න තෝරා ඉදිරියෙන් ලියන්න.

| අනු අංකය | විස්තරය | සැලැස්ම |
|---|---|---|
| 01 | තරගකරුවන්ගේ අලෙවි උපක්‍රම | |
| 02 | ව්‍යාපාරයට අවශ්‍යවන සේවකයන් වර්ග | |
| 03 | සමස්ත ව්‍යාපාර සැලැස්මේ සංක්ෂිප්තය | |
| 04 | ප්‍රාග්ධන අවශ්‍යතාව | |
| 05 | ඇස්තමේන්තුගත කාර්යාල සේවක වැටුප් | |
| 06 | ඇස්තමේන්තුගත ප්‍රචාරණ වියදම් | |
| 07 | එක් එක් සේවක කාණ්ඩ සඳහා තිබිය යුතු අවම සුදුසුකම් | |
| 08 | පුරෝකථනය කළ කම්හල් විදුලිය ගාස්තු | |
| 09 | ව්‍යාපාරයේ ස්වභාවය | |
| 10 | ව්‍යාපාරයේ මුදල් ගලා ඒම් හා මුදල් ගලා යාම් | |
| 11 | නිෂ්පාදන ඒකකයක පිරිවැය | |
| 12 | ව්‍යාපාරයේ පිහිටීම | |
| 13 | අලෙවි පුරෝකථනය | |
| 14 | ඉලක්ක අලෙවි ප්‍රදේශ | |
| 15 | වාර්ෂික අමුද්‍රව්‍ය අවශ්‍යතාව | |

## පිළිතුරු ලියමු



01. ව්‍යාපාර සැලැස්මක් යනුවෙන් ඔබ අදහස් කරන්නේ කුමක් ද?

02. ව්‍යාපාර සැලැස්මක මූලිකාංග නම් කරන්න.

03. ව්‍යාපාර සැලැස්මකින් ප්‍රයෝජන ලබන පාර්ශ්ව දක්වන්න.

04. යම් ව්‍යාපාරයකට සැලැස්මක් නොමැති වීමෙන් එම ව්‍යාපාරය මුහුණ පෑ හැකි ගැටලු කවරේ දැයි දක්වන්න.

05. ව්‍යාපාර සැලැස්මක විධායක සාරාංශය යන කොටස වැදගත් වන ආකාරය පැහැදිලි කරන්න.

## පරිච්ඡේදය 02

# අලෙවි සැලැස්ම

මෙම පරිච්ඡේදය මගින් පහත දැක්වෙන කරුණු පිළිබඳ ව සාකච්ඡා කෙරේ.

2.1 අලෙවි සැලැස්ම හැඳින්වීම

2.2 වෙළෙඳපළ විශ්ලේෂණය

2.3 යෝජිත ව්‍යාපාරයේ අලෙවිකරණ උපාය මාර්ග

2.4 විකුණුම් පුරෝකථනය

2.5 අලෙවි ආදායම හා අලෙවි වියදම

2.6 අලෙවි ස්ථාවර වත්කම්

2.7 අලෙවි සැලසුම් පිළියෙල කිරීම



## 2.1 අලෙවි සැලැස්ම හැඳින්වීම

සමස්ත ව්‍යාපාර සැලැස්මේ පදනම ලෙස අලෙවි සැලැස්ම හඳුන්වා දිය හැකි ය. එසේ වන්නේ අලෙවි සැලැස්මේ ඇතුළත් ඉලක්ක වෙළෙඳපළ පාරිභෝගික අවශ්‍යතා සහ ඉල්ලුම් කරන ඒකක ප්‍රමාණය ආදී කරුණු පදනම් කරගෙන සමස්ත සැලැස්මේ සෙසු කොටස් පිළියෙල කෙරෙන බැවිනි.

ව්‍යවසායකයා විසින් අලෙවි කිරීමට අපේක්ෂා කරන භාණ්ඩය හෝ සේවාව, එයට අදාළ වෙළෙඳපළ හා අලෙවි කිරීමට අදාළ උපාය මාර්ග පැහැදිලි කොට අපේක්ෂිත භාණ්ඩය හෝ සේවාව සම්බන්ධ අලෙවිය හා අලෙවි වියදම් පුරෝකථනය කොට ඉදිරිපත් කිරීම අලෙවි සැලැස්මෙන් සිදුවේ.

ව්‍යාපාරයක අලෙවි කිරීමට අපේක්ෂිත භාණ්ඩය හෝ සේවාව, ඉලක්ක වෙළෙඳපළ හා ඉලක්ක වෙළෙඳපළට ළඟා වන ආකාරය දක්වෙන ලේඛනය අලෙවි සැලැස්මයි.

අලෙවි සැලැස්මක පහත දක්වෙන කොටස් අන්තර්ගත වේ.

- වෙළෙඳපළ විශ්ලේෂණය
- යෝජිත ව්‍යාපාරයේ අලෙවිකරණ උපායමාර්ග
- විකුණුම් පුරෝකථනය
- විකුණුම් ආදායම හා අලෙවි වියදම
- අලෙවි ස්ථාවර වත්කම්

මෙම එක් එක් තොරතුරු පිළිබඳ ව කෙටියෙන් විමසා බලමු

## 2.2 වෙළෙඳපළ විශ්ලේෂණය

වෙළෙඳපළ විශ්ලේෂණය යනුවෙන් අදහස් කරන්නේ ව්‍යාපාරය හා බැඳුණු වෙළෙඳපළ පිළිබඳ විමසා බැලීමකි. ඉදිරිපත් කිරීමට අපේක්ෂිත භාණ්ඩය හෝ සේවාව සඳහා ඇති ඉල්ලුම, ඉලක්කගත පාරිභෝගිකයන්, තරගකරුවන්ගේ ස්වභාවය හා ඔවුන්ගේ අලෙවිකරණ උපක්‍රම ආදිය පිළිබඳ ව ගැඹුරින් සොයා බැලීමකි. මේ තුළින් ව්‍යවසායකයාට තම ව්‍යාපාරයේ අලෙවිකරණ උපාය මාර්ග තීරණය කිරීම සඳහා සලකා බැලිය යුතු සාධක පිළිබඳ ව මූලික අවබෝධයක් ලබා දේ.

වෙළෙඳපළ විශ්ලේෂණයක මූලික පරමාර්ථය වන්නේ අලෙවි සැලැස්ම වඩාත් නිවැරදි ව පිළියෙල කර ගැනීමට අවශ්‍ය තොරතුරු ලබා ගැනීම යි. එබැවින් අලෙවි සැලැස්මේ පළමු පියවර ලෙස වෙළෙඳපළ විශ්ලේෂණයක් කළ යුතු වේ.

## වෙළෙඳපළ විශ්ලේෂණයකට අවශ්‍ය තොරතුරු ලබාගැනීම

වෙළෙඳපළ විශ්ලේෂණයට අවශ්‍ය තොරතුරු විවිධ ආකාරයෙන් රැස් කරගත යුතු ය. එහි දී පහත දැක්වෙන ක්‍රම බහුල ව භාවිත කෙරේ.

- ☆ පාරිභෝගිකයන්ට ප්‍රශ්නාවලි ලබා දී පිළිතුරු ලබා ගැනීම
- ☆ පාරිභෝගිකයන් සමග සම්මුඛ සාකච්ඡා කිරීම
- ☆ වෙළෙඳපළ තුළ පාරිභෝගිකයන් ගනුදෙනු කරන ආකාරය නිරීක්ෂණය කිරීම
- ☆ පුවත්පත්, සඟරා, වාර්තා, අන්තර්ජාලය වැනි මූලාශ්‍ර අධ්‍යයනය කිරීම

## වෙළෙඳපළ විශ්ලේෂණයක දී අවධානය යොමු කළ යුතු කරුණු

1. ස්වකීය භාණ්ඩය හෝ සේවාව සඳහා ඇති ඉල්ලුම

   ව්‍යවසායකයා වෙළෙඳපළට ඉදිරිපත් කිරීමට අපේක්ෂා කරන්නේ දැනටමත් වෙළෙඳපළේ අලෙවියට ඇති භාණ්ඩයක් විය හැකි ය. එසේ නැතහොත් යම් වෙනසක් ඇති කළ භාණ්ඩයක් හෝ නවතම භාණ්ඩයක් විය හැකි ය. ඒ සඳහා පාරිභෝගිකයන් ගේ මිල දී ගැනීමට ඇති කැමැත්ත හා මිල දී ගැනීමේ හැකියාව පරීක්ෂා කිරීම මෙයින් අදහස් වේ.

2. ඉලක්කගත පාරිභෝගිකයා

   තම භාණ්ඩය හෝ සේවාව මිල දී ගනු ඇතැයි අපේක්ෂා කරන හෝ අනාගතයේ මිල දී ගැනීමට පොළඹවා ගැනීමට හැකි වේ යැයි අපේක්ෂා කරන පාරිභෝගිකයන් ඉලක්කගත පාරිභෝගිකයා වේ.

පහත දැක්වෙන නිදසුන් මගින් ඉලක්කගත පාරිභෝගිකයා හඳුනා ගනිමු.

| භාණ්ඩය හෝ සේවාව | ඉලක්කගත පාරිභෝගිකයා |
|---|---|
| අභ්‍යාස පොත් | පාසල් සිසුන් |
| රන් භාණ්ඩ | කාන්තාවන් |
| පහ වසර ශිෂ්‍යත්ව පෙරහුරු පොත | 4 සහ 5 වසරවල සිසුන් |
| ජංගම දුරකථන අලුත්වැඩියා සේවාව | ජංගම දුරකථන භාවිත කරන්නන් |
| ක්‍රීඩා භාණ්ඩ | ක්‍රීඩකයන් |

ව්‍යවසායකයා තම ඉලක්කගත පාරිභෝගිකයා වඩාත් නිවැරදි ව හඳුනාගත යුතු ය. ඒ නිසා පාරිභෝගිකයාගේ වයස, ආදායම, ස්ත්‍රී පුරුෂ භාවය, රැකියාව, සමාජ තත්ත්වය වැනි සාධක අනුව ද වර්ග කර ගැනීම මගින් ඉලක්කගත පාරිභෝගිකයා වඩාත් සුවිශේෂී ව හඳුනාගැනීමට හැකිවනු ඇත.

3. තරගකරුවන්

ව්‍යවසායකයා විසින් ඉදිරිපත් කිරීමට අපේක්ෂිත භාණ්ඩය හෝ සේවාවට සමාන භාණ්ඩ හෝ සේවා වෙළෙඳපළට සපයන්නන් තරගකරුවන් ලෙස සැලකේ. වෙළෙඳපළේ විවිධ සන්නම් නාම යටතේ තම භාණ්ඩයට හෝ සේවාවට සමාන ව ඉදිරිපත් කොට ඇති තරගකාරී භාණ්ඩ හෝ සේවා සපයන්නන් මීට අයත් වේ. උදා: දන්තාලේප, සබන්, චොකලට්, දුරකථන සේවා.

තව ද එම වර්ගයේම භාණ්ඩ හා සේවා නොවූ ව ද තම භාණ්ඩයට හෝ සේවාවට ආදේශක විය හැකි භාණ්ඩ හා සේවා ද දක්නට ඇත.

පහත දැක්වෙන නිදසුන් මගින් ආදේශක භාණ්ඩ හඳුනා ගනිමු

| නිෂ්පාදිතය | ආදේශකය |
|---|---|
| රෙදි සෝදන සබන් කැට | රෙදි සේදුම් කුඩු |
| බටර් | මාගරින් |
| බටහිර වෛද්‍ය සේවා | ආයුර්වේද වෛද්‍ය සේවා |
| කුලී කාර් රථ සේවය | ත්‍රී රෝද රථ සේවය |
| තේ | කෝපි |

මේ අනුව තරගකාරිත්වය අධ්‍යයනයේ දී සමජාතිය භාණ්ඩ මෙන්ම ආදේශක භාණ්ඩ හා සේවා පිළිබඳ ව මෙන්ම තරගකරුවන්ගේ අලෙවිකරණ උපායමාර්ග පිළිබඳව ද සැලකිලිමත් විය යුතු ය.



**ක්‍රියාකාරකම 01**

වෙළෙඳපළේ ඇති භාණ්ඩ හා සේවා කිහිපයක් තෝරාගෙන එම තෝරාගත් භාණ්ඩ හා සේවා සම්බන්ධ ව සමාන හා ආදේශක භාණ්ඩ ලියා දක්වන්න.

| භාණ්ඩය/සේවාව | විවිධ සන්නම් නාම ඇති සමාන නිෂ්පාදිත | ආදේශක නිෂ්පාදිත |
|---|---|---|
| | | |
| | | |
| | | |
| | | |
| | | |

## 2.3 යෝජිත ව්‍යාපාරයේ අලෙවිකරණ උපාය මාර්ග

වෙළෙඳපළ තොරතුරු සොයා බැලීමෙන් පසු තරගකරුවන්ගේ අලෙවිකරණ උපක්‍රම පිළිබඳ ව වැටහීමක් ව්‍යවසායකයාට ලැබේ. එම තරගකරුවන්ට මුහුණ දී සාර්ථකත්වයට පැමිණිය හැකි වන පරිදි තම ව්‍යාපාරයේ අලෙවිකරණ උපාය මාර්ග තෝරා ගත යුතු ය. අලෙවිකරණ උපාය මාර්ග තේරීමේ දී අලෙවි මිශ්‍රය ආශ්‍රිත ව තීරණ ගැනීම වැදගත් වේ. නිෂ්පාදිතය, මිල, බෙදාහැරීම හා ප්‍රවර්ධනය යනු අලෙවි මිශ්‍රයේ ප්‍රධාන විචල්‍යයන් වේ. මේවා 4Ps යනුවෙන් ද හැඳින්වේ. මේවා පිළිබඳ ව කෙටි විස්තරයක් පහතින් දැක්වේ.




රූපය 2.1

නිෂ්පාදිතය (Product)

පාරිභෝගිකයාගේ අවශ්‍යතා හෝ වුවමනා ඉටුකර දීමට වෙළෙඳපළට ඉදිරිපත් කරන භාණ්ඩය හෝ සේවාව නිෂ්පාදිතය ලෙස හැඳින්වේ.

තමා ඉදිරිපත් කරන භාණ්ඩය හෝ සේවා සම්බන්ධවත් ඒවායේ අන්තර්ගතය, හැඩය, ගුණය, ප්‍රමාණය, වෙළෙඳනාමය, වැනි ගුණාංග හසුරුවන ආකාරය පිළිබඳවත් මෙහි දී සලකා බලනු ලැබේ.

මිල (Price)

භාණ්ඩය හෝ සේවාව ලබා ගැනීමේ දී පාරිභෝගිකයා දැරිය යුතු පිරිවැය භාණ්ඩයේ මිල වේ. මිල භාණ්ඩයක ඉල්ලුම කෙරෙහි ද ව්‍යවසායකයාගේ ලාභය කෙරෙහි ද බලපාන ප්‍රධාන සාධකයකි.

තමා ඉදිරිපත් කරන භාණ්ඩය හෝ සේවාව සම්බන්ධ ව මිල කිරීමේ උපාය මාර්ග, මිල ලකුණු කරන ආකාරය, වට්ටම් දෙන්නේ නම් ඒ පිළිබඳ ව යනාදී කරුණු මෙහි දී සලකා බලයි.

ස්ථානය (Place)

තම භාණ්ඩය හෝ සේවාව ඉලක්ක පාරිභෝගිකයා වෙත ළඟාකර දීම සඳහා අනුගමනය කරන ක්‍රියා මාර්ග මෙයින් අදහස් වේ. එනම් නිෂ්පාදකයාගේ සිට සෘජු ව ම පාරිභෝගිකයාට අලෙවි කිරීම, සිල්ලර වෙළෙඳුන් මගින් පාරිභෝගිකයාට අලෙවි කිරීම, නිෂ්පාදකයාගෙන් තොග වෙළෙඳුන්ට ද ඔවුන්ගෙන් සිල්ලර වෙළෙන්දන්ට ද අවසානයේ පාරිභෝගිකයා වෙත භාණ්ඩ අලෙවි කිරීම ආදී ලෙස පාරිභෝගිකයාට භාණ්ඩ හෝ සේවා ලබා ගැනීමට පහසුව සැලසීමට විවිධ උපාය මාර්ග භාවිත කළ හැකි ය.

මෙහි දී තම භාණ්ඩය හෝ සේවාව අදාළ පාරිභෝගිකයා වෙත ළඟා කර දීමට උක්ත උපාය මාර්ගයන්ගෙන් උචිත උපාය මාර්ග සලකා බැලිය යුතු ය.

ප්‍රවර්ධනය (Promotion)

වෙළෙඳපළට ඉදිරිපත් කරන භාණ්ඩ හෝ සේවාවලට ඉල්ලුමක් ඇති කරගැනීමට ද පවතින ඉල්ලුම වැඩි කරගැනීමට ද ඉලක්ක පාරිභෝගිකයා ආකර්ෂණය කරගැනීමට ද භාවිත කරන උපක්‍රම ප්‍රවර්ධනය ලෙස හැඳින්වේ.

මේ සඳහා පහත දැක්වෙන ආකාරයේ ක්‍රම භාවිත කළ හැකි ය.

- රූපවාහිනිය, ගුවන්විදුලිය, පුවත්පත්, බැනර්, අත් පත්‍රිකා, පෝස්ටර් ආදී ව්‍යාපාරිකයන් බහුල ව භාවිත කරන ප්‍රචාරණ උපක්‍රම
- නව තාක්ෂණය භාවිත කොට අන්තර්ජාලයේ වෙබ් අඩවි, මුහුණු පොත (Facebook) වැනි ප්‍රචාරණ උපක්‍රම




රූපය 2.2

- ජංගම දුරකථන මගින් කෙටි පණිවිඩ සේවය (SMS)
- ගැනුම්කරුවන් පෞද්ගලික ව මුණගැසී භාණ්ඩ හෝ සේවා ඉදිරිපත් කිරීම
- විවිධ සමාජ සේවා, කලාත්මක කටයුතු ආදී වැඩ සටහන් සංවිධානය කිරීම

ඉහත විස්තර කළ අයුරින් තම භාණ්ඩය හෝ සේවාව වෙත පාරිභෝගිකයා යොමුකර ගැනීමට සහ රඳවා ගැනීමට භාවිත කරන ප්‍රවර්ධන ක්‍රම පිළිබඳ ව අලෙවි සැලැස්මක සඳහන් විය යුතු ය.

## 2.4 විකුණුම් පුරෝකථනය

ඉදිරි නිශ්චිත කාලයක දී ව්‍යවසායකයා වෙළෙඳපළට ඉදිරිපත් කිරීමට අපේක්ෂිත භාණ්ඩ හෝ සේවා ප්‍රමාණය තීරණය කිරීම විකුණුම් පුරෝකථනයයි. වෙළෙඳපළ තොරතුරු විශ්ලේෂණයෙන් පසු ව තම භාණ්ඩය හෝ සේවාව සඳහා ඉලක්ක වෙළෙඳපළ තුළ පවතින ඉල්ලුම පිළිබඳ ව අවබෝධ කරගත හැකි ය. මෙහි දී තමා ඉදිරිපත් කරන භාණ්ඩය හෝ සේවාව සඳහා පුළුල් වූ වෙළෙඳපළක් තිබිය හැකි ය.



රූපය 2.3

ව්‍යාපාරය ආරම්භක අවස්ථාවේ දී ම මෙම මුළු ඉල්ලුම ආවරණය නොකළ ද තමාගේ ශක්තිය අනුව තමාට අත්පත් කර ගත හැකි වෙළෙඳපළ කොටසෙහි විකුණුම් ඒකක ප්‍රමාණය පුරෝකථනය කළ හැකි ය.

**නිදසුන් :-**

යම් භාණ්ඩයක් සඳහා අදාළ ප්‍රදේශය තුළ සතියකට ඒකක 15 000ක ඉල්ලුමක් ඇති බව අනාවරණය විය. දැනට සිටින තරගකරුවන් සපයන්නේ ඉන් ඒකක 12 000ක් පමණි. එනම් ඒකක 3 000ක් සඳහා වෙළෙඳපළ හිඩැසක් ඇත. එම ඒකක 3 000ක ප්‍රමාණයම සැපයිය හැකි ද නැතිනම් ඉන් කොටසක් පමණක් සපයන්නේ ද යන්න නව ව්‍යවසායකයා තීරණය කළ යුතු ය.

විකුණුම් පුරෝකථනයක දී අපේක්ෂිත අලෙවි ප්‍රමාණය දිනකට, සතියකට, මසකට, තෙමසකට, වර්ෂයකට ආදී ලෙස පුරෝකථනය කරගැනීම තීරණ ගැනීමට පහසු කරයි. එසේ පුරෝකථනය කරගත් විකුණුම් ප්‍රමාණය අලෙවි සැලැස්මෙහි සඳහන් කළ යුතු ය.



*ක්‍රියාකාරකම 02*

පහත දැක්වෙන සුවිශේෂී පාරිභෝගික කොට්ඨාස ඉලක්ක කරගෙන ව්‍යවසායකයෙකුට ඉදිරිපත් කළ හැකි භාණ්ඩයක් සහ සේවාවක් බැගින් ලියා දක්වන්න.

| අනු අංකය | ඉලක්ක වෙළෙඳපළ | භාණ්ඩය | සේවාව |
|---|---|---|---|
| 01 | වයස 65 ඉක්මවූ ජනතාව | | |
| 02 | පෙර පාසල් දරුවන් | | |
| 03 | මැද පෙරදිග රැකියා අපේක්ෂිත කාන්තාවන් | | |
| 04 | පෞද්ගලික බස් හිමියන් | | |
| 05 | විදෙස් උසස් අධ්‍යාපනය අපේක්ෂිත සිසුන් | | |
| 06 | විදුලි කාර්මිකයන් | | |
| 07 | රැකියා කරන මවුවරුන් | | |
| 08 | කුඩා පරිමාණ ව්‍යවසායකයන් | | |
| 09 | වෛද්‍යවරුන් | | |
| 10 | දියවැඩියා රෝගීන් | | |

## 2.5 විකුණුම් ආදායම හා අලෙවි වියදම

### විකුණුම් ආදායම

අපේක්ෂිත භාණ්ඩ හෝ සේවා විකුණුම් ඒකක ප්‍රමාණය ඒකකයක අපේක්ෂිත විකුණුම් මිලෙන් ගුණ කිරීමෙන් ලැබෙන අගය අපේක්ෂිත විකුණුම් ආදයම වේ.

අපේක්ෂිත විකුණුම් ආදයම = අපේක්ෂිත භාණ්ඩ හෝ සේවා විකුණුම් ඒකක ප්‍රමාණය x ඒකකයක අපේක්ෂිත විකුණුම් මිල

**අලෙවි වියදම**

භාණ්ඩ හෝ සේවා අලෙවි කිරීමට අදාළ ව දරන සියලු වියදම් මීට අයත් වේ.

**නිදසුන්** :-

අලෙවි කළමනාකරුවන්ගේ හා අලෙවි සේවකයන්ගේ වැටුප් හා වේතන

අලෙවි මධ්‍යස්ථාන ඇත්නම් ඒවායේ කුලිය, නඩත්තු වියදම්, විදුලිය, ජලය, රක්ෂණය ආදී වියදම්

දුරකථන, ලිපි ද්‍රව්‍ය ආදී අලෙවි කාර්යාල වියදම්

ප්‍රචාරණය හා ප්‍රවර්ධනය සඳහා වූ වියදම්

අලෙවි රථ, අලෙවි අංශයේ ඇති කාර්යාල උපකරණ හා සවි කිරීම් වැනි ස්ථාවර වත්කම් ඇත්නම් ඒවායේ පිරිවැය සහ ආයු කාලය සලකා යම් වටිනාකමක් වියදමක් ලෙස සැලකිය යුතු ය. එය ක්ෂය වියදම ලෙස හැඳින්වේ.

ඉහත දක්වූ ආකාරයට ආයතනයේ මුළු විකුණුම් ආදායම සහ අලෙවි වියදම පිළිබඳ පුරෝකථන කරන ලද දත්ත අලෙවි සැලැස්මට ඇතුළත් කළ යුතු ය.

## 2.6 අලෙවි ස්ථාවර වත්කම්

ව්‍යාපාරයේ අලෙවි හා බෙදාහැරීමේ කාර්යයන් ට සෘජු ව අදළ වන ස්ථාවර වත්කම් අලෙවි ස්ථාවර වත්කම් වේ.

**නිදසුන්** :-

අලෙවි හා බෙදාහැරීමේ කාර්යයන්වල දී භාවිත වන ඉඩම් හා ගොඩනැගිලි, යන්ත්‍ර උපකරණ හා රථ වාහන, කාර්යාල උපකරණ හා ලී බඩු




රූපය 2.4

## 2.7 අලෙවි සැලසුම් පිළියෙල කිරීම

ඉහත දක්වන ලද සංකල්ප තව දුරටත් තහවුරු කර ගැනීම සඳහා පහත දක්වා ඇති සිද්ධිය ඇසුරින් අලෙවි සැලසුමක් සකස් කර ඇති ආකාරය අධ්‍යයනය කරමු.

*ව්‍යාපාර අදහස් ගණනාවක් අධ්‍යයනය කළ අකිල විජයවර්ධන යෝගට් නිෂ්පාදනය කිරීමට තෝරා ගත්තේ ය.*

*ආරම්භක අවස්ථාවේ ඔහු වෙසෙන රත්නපුර අරලිය ප්‍රදේශය ඉලක්ක කරගෙන ව්‍යාපාරය ආරම්භ කිරීමට තීරණය කළේ ය. එම ප්‍රදේශයේ සිදුකළ වෙළෙඳපළ පිළිබඳ සොයා බැලීමට අනුව යෝගට් වෙළෙඳපළ සම්බන්ධයෙන් රැස්කරගත් තොරතුරු පහත දැක්වේ.*

*රත්නපුර අරලිය ප්‍රදේශයේ ජනගහනය 40 000කි.*
*ජනගහනයෙන් 5%ක් සෑම දිනකම යෝගට් ආහාරයට ගනී. දැනට වෙළෙඳපළේ යෝගට් අලෙවියෙන් 75%ක් කිරි යෝගට් වන අතර 25%ක් පලතුරු යෝගට් වේ.*

*තරගකරුවන් පිළිබඳ විස්තර*

| තරගකරුවන් | මාසික සැපයුම | වෙළෙඳපළ කොටස |
|---|---|---|
| රජරට යෝගට් | 12 000 | 20% |
| සෞම්‍යා යෝගට් | 18 000 | 30% |
| ABC Food සමාගම | 6 000 | 10% |
| Healthy Food සමාගම | 24 000 | 40% |
| මුළු සැපයුම | 60 000 | 100% |

*තරගකරුවන්ගේ අලෙවි උපක්‍රම*

*නිෂ්පාදිතය :- කිරි යෝගට් හා පලතුරු යෝගට් ලෙස වර්ග දෙකකින් ඉදිරිපත් කිරීම*

*මිල :- වෙළෙඳපළ මිල අනුව මිල නියම කිරීම*

*ස්ථානය :- සිල්ලර වෙළෙඳසල් මගින් පාරිභෝගිකයාට බෙදාහැරීම*

*ප්‍රවර්ධනය :- වෙළෙඳසල්වල යෝගට් නාමය යෙදූ නාම පුවරු ප්‍රදර්ශනය හා පෝස්ටර් ප්‍රදර්ශනය*

තම ප්‍රදේශය තුළ යෝගට් ඉල්ලුමෙන් 50% බාහිර සමාගම්වලින් සපයන බවත් 50% ක් ප්‍රදේශයේ සිටින නිෂ්පාදකයන් දෙදෙනෙක් සපයන බවත් අනාවරණය විය.

ඒ අනුව ආරම්භක වර්ෂයේ දී ඉලක්ක ප්‍රදේශයේ අලෙවියෙන් 10% අත්පත් කර ගැනීමටත් ඒ සඳහා පහත සඳහන් උපාය මාර්ග අනුගමනය කිරීමටත් තීරණය කරන ලදී.

නිෂ්පාදිතය :- කිරි යෝගට් හා පලතුරු යෝගට් වර්ග නිෂ්පාදනය

මිල :- වෙළෙඳපළ තරඟකාරී මිල

ස්ථානය :- සිල්ලර වෙළෙඳසල් හා ආපන ශාලා මගින් බෙදාහැරීම හා නිෂ්පාදන ස්ථානයෙන් අලෙවි කිරීම

ප්‍රවර්ධනය :- අලෙවිසල ආශ්‍රිත ව පෝස්ටර් ප්‍රදර්ශනය, කුඩා ළමුන් සඳහා ස්ටිකර් ලබා දීම

යෝගට් බෙදාහැරීම සඳහා රු. 480 000ක් වටිනා ත්‍රීරෝද රථයක් මිල දී ගැනීමට අපේක්ෂා කරයි.

අපේක්ෂිත අනෙකුත් වියදම් පහත දැක්වේ.

ත්‍රී රෝද රථයේ වාර්ෂික ක්ෂය ප්‍රමාණය රු. 4 800

රක්ෂණ වාරිකය වාර්ෂික ව රු. 4 800

මාසික ඉන්ධන හා සේවා ගාස්තුව රු. 7 200

මාසික අලෙවි සේවක වැටුප් රු. 10 000

පෝස්ටර් මුද්‍රණය සඳහා මාසික වියදම් රු. 1 500

ස්ටිකර් මුද්‍රණය සඳහා මාසික වියදම් රු. 2 000

සතියකට දින 5ක් බෙදාහැරීමේ කටයුතුවල නිරත වේ. වෙළෙඳපළෙහි යෝගට් ඒකක මිල රු. 30කි. කිරි යෝගට් හා පලතුරු යෝගට් මිල අතර වෙනසක් නැත.

## අලෙවි සැලැස්ම

### 1. නිෂ්පාදිතය

අලෙවි කිරීමට අපේක්ෂිත භාණ්ඩය පිළිබඳ විස්තර

1. කිරි යෝගට් (කිරි, සීනි, වැනිලා සහිත)
11. පලතුරු යෝගට් (කිරි, සීනි, වැනිලා, පලතුරු කොටස් හා ජෙලි සහිත)

### 2. ඉලක්ක කණ්ඩායම

රත්නපුර අරලිය ප්‍රදේශයේ ජීවත්වන ජනගහනයයි. ජනගහනය 40 000කි.

### 3. ඉලක්ක අලෙවි ප්‍රදේශය

රත්නපුර අරලිය ප්‍රදේශය

### 4. භාණ්ඩය සම්බන්ධ වෙළෙඳපළ

| භාණ්ඩය | ඉලක්ක පාරිභෝගික සංඛ්‍යාව | පාරිභෝගික රටාව | මාසික ඉල්ලුම | | වාර්ෂික ඉල්ලුම | |
|---|---|---|---|---|---|---|
| | | | ප්‍රමාණය | වටිනාකම මිල X ඒකක ප්‍ර. | ප්‍රමාණය | වටිනාකම රු. |
| 1. කිරි යෝගට් | 1500 (දෛනික) | වර්ෂය පුරා පැතිරුණු ඉල්ලුමක් ඇත | 45 000 (60 000 X 75%) | 1 350 000 (45 000 X 30) | 540 000 (45 000 X 12) | 16 200 000 (540 000 X 30) |
| 2. පලතුරු යෝගට් | 500 (දෛනික) | එම | 15 000 (60 000 X 25%) | 450 000 | 180 000 | 5 400 000 |
| | | | 60 000 | 1 800 000 | 720 000 | 21 600 000 |

### 5. තරගකරුවන්ගේ සැපයුම් විශ්ලේෂණය

| | ප්‍රධාන තරගකරුවන් | සපයනු ලබන භාණ්ඩ හා සේවා | ඔවුනට ඇති වෙළෙඳපළ කොටස |
|---|---|---|---|
| 1 | රජරට ඉන්ඩස්ට්‍රීස් | කිරි යෝගට්/පලතුරු යෝගට් | 20 % |
| 2 | සෞම්‍යා ඉන්ඩස්ට්‍රීස් | එම | 30 % |
| 3 | ABC ෆුඩ් සමාගම | එම | 10 % |
| 4 | Healthy ෆුඩ් සමාගම | එම | 40 % |
| | | | 100 % |

### 6. ව්‍යාපාරිකයාගේ ඉලක්ක වෙළෙඳපළ කොටස

| භාණ්ඩය | සැලසුම්ගත වෙළෙඳපළ කොටස |
|---|---|
| 1. කිරි යෝගට් | 10 % |
| 2. පලතුරු යෝගට් | 10 % |

## 7. තරගකරුවන්ගේ අලෙවි උපායමාර්ග

| අලෙවිකරණ මිශ්‍රය | උපාය මාර්ග |
|---|---|
| භාණ්ඩය Product | කිරි හා පලතුරු ලෙස වර්ග දෙකකින් යෝගට් ඉදිරිපත් කිරීම ගුණත්වය හා සෞඛ්‍යාරක්ෂිත බව තහවුරු කිරීම |
| මිල Price | තරගකාරී මිල නියම කිරීම |
| ස්ථානය Place | සිල්ලර වෙළෙඳසල් මගින් බෙදාහැරීම |
| ප්‍රවර්ධනය Promotion | යෝගට් නාමය යොද වෙළෙඳසල්වල නාම පුවරු යෙදීම අලෙවි ප්‍රදේශය තුළ ප්‍රචාරක පෝස්ටර් ප්‍රදර්ශනය |

## 8. ව්‍යාපාරිකයාගේ යෝජිත අලෙවිකරණ උපායමාර්ග

| අලෙවිකරණ මිශ්‍රය | උපාය මාර්ග |
|---|---|
| භාණ්ඩය Product | කිරි යෝගට් හා පලතුරු මිශ්‍ර යෝගට් වර්ග දෙකකින් ඉදිරිපත් කිරීම |
| මිල Price | තරගකාරී මිල නියම කිරීම |
| ස්ථානය Place | ආපනශාලා, සිල්ලර වෙළෙඳසල් සහ නිෂ්පාදන ආයතනය මගින් |
| ප්‍රවර්ධනය Promotion | අලෙවිසල ආශ්‍රිත ව පෝස්ටර් ප්‍රදර්ශනය,<br>ස්ටිකර් ලබා දීම මගින් කුඩා ළමුන් ආකර්ෂණය කිරීම |

## 9. ව්‍යාපාරිකයාගේ වාර්ෂික විකුණුම් පුරෝකථනය

| භාණ්ඩය/සේවාව | මාසික අපේක්ෂිත විකුණුම් ඒකක | ඒකක මිල රු. | මාසික විකුණුම් රු. | වාර්ෂික විකුණුම් රු. |
|---|---|---|---|---|
| කිරි යෝගට් | 4 500 | 30 | 135 000 | 1 620 000 |
| පලතුරු යෝගට් | 1 500 | 30 | 45 000 | 540 000 |
| එකතුව | (100%) 6 000 | | 180 000 | 2 160 000 |

## 10. අලෙවි වියදම

| අයිතම | මාසික විකුණුම් වියදම රු. | වාර්ෂික විකුණුම් වියදම රු. |
|---|---|---|
| අලෙවි සේවක වැටුප් | 10 000 | 120 000 |
| වාහන ක්ෂය | 400 | 4 800 |
| අලෙවි රථ රක්ෂණ | 400 | 4 800 |
| ඉන්ධන හා සේවා වියදම් | 7 200 | 86 400 |
| පෝස්ටර් මුද්‍රණයට | 1 500 | 18 000 |
| ස්ටිකර් සඳහා | 2 000 | 24 000 |
| එකතුව | 21 500 | 258 000 |

## 11. අලෙවි ස්ථාවර වත්කම්

| අයිතමය | වටිනාකම රු. | වාර්ෂික ක්ෂය රු. |
|---|---|---|
| ත්‍රී රෝද රථය | 480 000 | 4 800 |



## ක්‍රියාකාරකම 03

රසකැවිලි නිෂ්පාදනය කර අලෙවි කිරීම සඳහා ව්‍යාපාරයක් ආරම්භ කළ යුතු යැයි තීරණය කළ සස්මිතා ප්‍රදේශයේ ආපනශාලා කිහිපයකට ගොස් අලෙවි කිරීමට ඇති රස කැවිලි වර්ග පිළිබඳ ව සහ ඒවායේ ඉල්ලුම පිළිබඳ ව සොයා බැලීමට අදහස් කළා ය.

වෙළෙඳසල් හිමියන්ගේ තොරතුරු අනුව තිරිඟුපිටි ආශ්‍රිත රසකැවිලි නිෂ්පාදනය කරන නිෂ්පාදකයන් රැසක් සිටිය ද සහල් පිටි හා කුරක්කන් පිටි ආශ්‍රිත ව රසකැවිලි නිෂ්පාදනය කිරීම සඳහා අඩු පිරිසක් සිටින බව ඇය අවබෝධ කර ගත්තා ය.

විවිධ සෞඛ්‍යමය හේතු නිසා ජනගහනයෙන් සැලකිය යුතු පිරිසක් සහල් පිටි හා කුරක්කන් පිටි භාවිතයට නැඹුරු වන බවත් වෙළෙඳපළ තොරතුරු අධ්‍යයනයේ දී ඇය අනාවරණය කර ගත්තා ය. එමෙන්ම පහත දැක්වෙන තොරතුරු ද එක්රැස් කරගන්නා ලදි.

ඇය ජීවත් වන අකුරැස්ස ජයගම ප්‍රදේශයේ 80 000ක් පමණ ජනගහනය සිටින බව

ඉන් 20%ක් කුරක්කන් හා සහල්පිටි මිශ්‍ර ආහාරවලට රුචිය දක්වන බව

ඔවුන් දින දෙකකට වරක්වත් රසකැවිලි සඳහා ඉල්ලුම් කරන බව

දැනට සිටින ප්‍රධාන තරගකරුවන් හා ඔවුන්ගේ වෙළෙඳපළ කොටස පහත පරිදි වන බව

විමන්සි රසකැවිලි නිෂ්පාදිත - 30%
අරුන්දතී රසකැවිලි නිෂ්පාදිත - 35%

ඔවුන් පහත සඳහන් අලෙවි උපක්‍රම භාවිත කරන බව ද අනාවරණය විය.

රසවත් බව හා සෞඛ්‍යාරක්ෂිත බව තහවුරුව
දින දෙකකට වරක් බෙදාහැරීම හා ඉතිරිවන ආහාර ආපසු ලබා ගැනීම
රසකැවිලි පිළිබඳ වෙළෙඳසල් ආශ්‍රිත ව දැන්වීම් පුවරු ප්‍රදර්ශනය

ඇය වෙළෙඳපළෙන් 25%ක් ආවරණය වන සේ ව්‍යාපාරය ආරම්භ කිරීමටත් තරගකරුවන්ගේ අලෙවි උපක්‍රම එලෙසින් ම භාවිත කරන අතරතුර තම නිෂ්පාදිත පිළිබඳ ව අත් පත්‍රිකා මගින් දැනුවත් කිරීමටත් තීරණය කරන ලදි.

ඇය ආරම්භයේ දී ම සහල් හා කුරක්කන් පිටි මිශ්‍ර කේක් සහ අළුවා වෙළෙඳපළට ඉදිරිපත් කිරීමට තීරණය කළ අතර ඒවායේ වෙළෙඳපළ මිල පහත දැක්වෙන පරිදි නියම කිරීමට තීරණය කරන ලදි.

කේක් - රු.20

අළුවා - රු.10

නිෂ්පාදිත බෙදාහැරීම සඳහා රු. 200 000ක් වටිනා යතුරු පැදියක් මිලට ගැනීමට තීරණය කරන ලදි.

පහත දැක්වෙන වියදම් ඇස්තමේන්තු කරන ලදි.

නිෂ්පාදිත බෙදා හැරීමේ සේවකයාට මසකට රු. 15 000ක වැටුපක් ලබා දීම

වාර්ෂික රක්ෂණ ගාස්තු රු. 3 000

මාසික ඉන්ධන ගාස්තු රු. 10 000

මාසික සේවා ගාස්තු රු. 1 500

යතුරු පැදිය වාර්ෂික ව රු. 4 800ක් ක්ෂය වේ යැයි ඇස්තමේන්තු කර ඇත.

දැන්වීම් පත්‍රිකා හා පුවරු සඳහා වාර්ෂික ව රු. 6 000ක මුදලක් වැය වේ යැයි අපේක්ෂා කෙරේ.

ඉහත තොරතුරු ඇසුරින් සස්මිතා රසකැවිලි ව්‍යාපාරයේ අලෙවි සැලැස්ම පිළියෙල කරන්න.

## පිළිතුරු ලියමු.



01. අලෙවි සැලැස්ම යනු කුමක්ද?

02. අලෙවි සැලැස්මේ අඩංගු කොටස් නම් කරන්න.

03. 4Ps නම් කර කෙටියෙන් විස්තර කරන්න.

04. වෙළෙඳපළ විශ්ලේෂණයකට තොරතුරු ලබා ගන්නා ක්‍රම මොනවාද?

05. අලෙවි ස්ථාවර වත්කම් යන්න පැහැදිලි කරන්න.

පරිච්ඡේදය 03

# නිෂ්පාදන සැලැස්ම

මෙම පරිච්ඡේදය මගින් පහත දැක්වෙන කරුණු පිළිබඳ ව සාකච්ඡා කෙරේ.

3.1 නිෂ්පාදන සැලැස්ම හැඳින්වීම

3.2 නිෂ්පාදන ක්‍රියාවලිය

3.3 නිෂ්පාදන ස්ථාවර වත්කම්

3.4 නිෂ්පාදන පිරිවැය

3.5 ඒකකයක නිෂ්පාදන පිරිවැය

3.6 නිෂ්පාදන සැලසුම් පිළියෙල කිරීම

## 3.1 නිෂ්පාදන සැලැස්ම හැඳින්වීම

නිෂ්පාදන සැලැස්ම ව්‍යාපාර සැලැස්මක තවත් වැදගත් මූලිකාංගයකි. එය පිළියෙල කිරීමේ මූලික අරමුණු නම් මුළු නිෂ්පාදන පිරිවැය ගණනය කිරීමත් ඒ ඇසුරින් නිෂ්පාදන ඒකකයක පිරිවැය ගණනය කිරීමත් ය.

ඔබ මීට ඉහත දී ඉගෙනගත් අලෙවි සැලැස්මේ දී ව්‍යාපාරිකයා අලෙවි කිරීමට අපේක්ෂිත භාණ්ඩ හෝ සේවා ප්‍රමාණය ඇස්තමේන්තු කරන ලදි. ඉන්පසුව අවශ්‍යවන්නේ එම භාණ්ඩ හෝ සේවා ප්‍රමාණය නිෂ්පාදනය කිරීම සඳහා වන පිරිවැය ඇස්තමේන්තු කර ගැනීමයි. ඒ සඳහා ව්‍යවසායකයා නිෂ්පාදන සැලැස්මක් පිළියෙල කර ගත යුතු ය.

යම් භාණ්ඩයක් හෝ සේවාවක් අවසන් නිෂ්පාදිතය බවට පත්කර ගැනීමේ දී ඒ සඳහා කිසියම් වියදමක් දැරීමට සිදුවන බව ඔබට වැටහෙනු ඇත. නිදසුනක් ලෙස ඔබ භාවිත කරන අභ්‍යාස පොත් ගැන සලකා බලන්න. ඒ සඳහා මූලික වශයෙන් කඩදාසි, ඇමුණුම් කටු, මුද්‍රිත පිටකවර වැනි ද්‍රව්‍ය අවශ්‍ය වන්නා සේම එම පොත් කැපීම, බැඳීම ආදිය සඳහා යන්ත්‍ර සූත්‍ර හා උපකරණ ද අවශ්‍ය වේ. එපමණක් ද නොව එම කටයුතු කිරීම සඳහා සේවකයන් ද අවශ්‍ය වේ.

මේ සෑම දෙයක් සඳහා ම යම් වියදමක් දැරීමට සිදු වේ. නිෂ්පාදනය කරන භාණ්ඩ හා සේවා ප්‍රමාණය වැඩි වන විට අවශ්‍ය වන ද්‍රව්‍ය ද, සේවකයන් ද, ඒ සඳහා වැය වන පිරිවැය ද වැඩි වේ. එම සියලු වියදම් සැලකිල්ලට ගෙන නිෂ්පාදන සැලැස්මක් පිළියෙල කිරීම අවශ්‍ය වේ.

කිසියම් අපේක්ෂිත නිෂ්පාදන ඒකක ප්‍රමාණයක් සඳහා දැරීමට සිදුවන පිරිවැය ඇස්තමේන්තු කර පිළියෙල කරනු ලබන ලේඛනය නිෂ්පාදන සැලැස්ම වශයෙන් හැඳින්විය හැකි ය.

**නිෂ්පාදන සැලැස්මක ඇතුළත් තොරතුරු පහත දැක්වේ**

- නිෂ්පාදන ක්‍රියාවලිය
- නිෂ්පාදන ස්ථාවර වත්කම්
- නිෂ්පාදන පිරිවැය
  - ද්‍රව්‍ය පිරිවැය
  - ශ්‍රම පිරිවැය
  - වෙනත් පිරිවැය
- ඒකක පිරිවැය



රූපය 3.1

මෙතැන් සිට එම තොරතුරු එකිනෙක තව දුරටත් අධ්‍යයනය කරමු.

## 3.2 නිෂ්පාදන ක්‍රියාවලිය

අලෙවි සැලැස්මේ දී පුරෝකථනය කළ අපේක්ෂිත භාණ්ඩය හෝ සේවාව නිපදවන්නේ කෙසේ දැයි විස්තර කිරීම නිෂ්පාදන ක්‍රියාවලියෙන් සිදු වේ. එනම් අපේක්ෂිත භාණ්ඩය හෝ සේවා ව නිෂ්පාදනය කිරීමට යොදා ගන්නා යෙදවුම්, එම යෙදවුම්වලට සිදු කරන වෙනස්කම් සහ අවසාන නිෂ්පාදිතය පිළිබඳ ව සවිස්තර අවබෝධයක් ලබා දීමට නිෂ්පාදන ක්‍රියාවලිය ඉදිරිපත් කළ යුතු ය. මෙහි දී යෙදවුම් යනුවෙන් අදහස් කරන්නේ යම් භාණ්ඩයක් හෝ සේවාවක් නිෂ්පාදනය කිරීම සඳහා අවශ්‍ය වන සම්පත් ය.

කිරි තේ කෝප්පයක් සකස් කර ගැනීම නිදසුනක් ලෙස ගෙන නිෂ්පාදන ක්‍රියාවලිය පිළිබඳ ව අවබෝධය පුළුල් කර ගනිමු.

| යෙදවුම් | පරිවර්තන ක්‍රියාවලිය | නිමැවුම |
|---|---|---|
| ජලය<br>සීනි<br>තේ කොළ<br>කිරිපිටි<br>කේතලය<br>ගෑස්ලිප<br>ගෑස්<br>කෝප්පය<br>ජෝග<br>පෙරනය<br>හැන්ද<br>බන්දේසිය<br>ශ්‍රමය | ජලය කේතලයකට දමා උණු කිරීම<br>උපකරණ පිරිසිදු කිරීම<br>කිරිපිටි හා සීනි ජෝගුවට දමා මිශ්‍ර කිරීම<br>තේ කුඩු ජෝගුවකට දමා උණුවතුරෙන් තැම්බීම<br>තේ පෙරණයට දමා පෙරා ගැනීම<br>කිරි හා සීනි සමග පෙරා ගත් තේ මිශ්‍ර කිරීම<br>සෝදා පිරිසිදු කරගත් කෝප්පවලට කිරි තේ පෙරා ගැනීම | කිරි තේ කෝප්පය |

ඉහත දක්වෙන ආකාරයට ඕනෑම නිෂ්පාදිතයක් සම්බන්ධ ව යෙදවුම් නිමවුම් සබඳතාව දක්වන නිෂ්පාදන ක්‍රියාවලියක් පවතී. එය පහත දැක්වෙන ලෙස ඉදිරිපත් කළ හැකි ය.






*ක්‍රියාකාරකම 01*

පහත දක්වෙන එක් එක් නිෂ්පාදිතවල නිෂ්පාදන ක්‍රියාවලි පැහැදිලි කරන්න.

- දුව මේසය
- කමිසය
- මැටි ගඩොල

## 3.3 නිෂ්පාදන ස්ථාවර වත්කම්

නිෂ්පාදන ක්‍රියාවලිය සඳහා නැවත නැවත දිගු කාලීන ව භාවිත කරන ගොඩනැගිලි, යන්ත්‍ර සූත්‍ර, උපකරණ වැනි දේ නිෂ්පාදන ස්ථාවර වත්කම් ලෙස හඳුන්වා දිය හැකි ය.

## 3.4 නිෂ්පාදන පිරිවැය

යම් නිෂ්පාදිත ඒකක ප්‍රමාණයක් නිෂ්පාදනය කිරීම සඳහා ද්‍රව්‍ය, ශ්‍රමය හා වෙනත් වියදම් වෙනුවෙන් දරන ලද පිරිවැයවල එකතුව මුළු නිෂ්පාදන පිරිවැය ලෙස ගණනය කෙරේ.

නිෂ්පාදන පිරිවැය = ද්‍රව්‍ය පිරිවැය + ශ්‍රම පිරිවැය + වෙනත් පිරිවැය

මෙම එක් එක් පිරිවැය පිළිබඳ ව තවදුරටත් අධ්‍යයනය කරමු.

**ද්‍රව්‍ය හා ද්‍රව්‍ය පිරිවැය**

යම් භාණ්ඩයක් හෝ සේවාවක් නිෂ්පාදනය කිරීමේ දී භාවිත කරන යෙදවුම් ද්‍රව්‍ය වේ. නිෂ්පාදනයේ දී ද්‍රව්‍ය ලෙස යොදා ගන්නා දේ සඳහා වැය වන මුදල ද්‍රව්‍ය පිරිවැය ලෙස ගැනේ.

> ඉහත නිදසුනෙහි ජලය, සීනි, තේ කොළ, කිරි පිටි, යන යෙදවුම් අමුද්‍රව්‍ය වන අතර ඒවා සඳහා වන පිරිවැය අමුද්‍රව්‍ය පිරිවැය වේ.

**ශ්‍රමය හා ශ්‍රම පිරිවැය**

යෙදවුම් නිමවුම් බවට පත්කරන ක්‍රියාවලිය සඳහා මිනිස් ශ්‍රමය අවශ්‍ය වේ. ශ්‍රමය වෙනුවෙන් ගෙවීමක් කළ යුතු වන අතර එය ශ්‍රම පිරිවැය නම් වේ. එම ගෙවීම් වැටුප් හා වේතන ලෙස හැඳින්වේ

**නිෂ්පාදනයට වැය වන වෙනත් වියදම්**

ඉහත දැක්වූ අමුද්‍රව්‍ය පිරිවැය සහ ශ්‍රම පිරිවැයට අමතර ව නිෂ්පාදන කටයුතු සඳහා දැරීමට සිදුවන වෙනත් වියදම් ද ඇත. ඒවා නිෂ්පාදනයට වැය වන වෙනත් වියදම් ලෙස සැලකිය හැකි ය. ඉහත නිදසුනෙහි තේ පිළියෙල කරන අවස්ථාවේ ආලෝකය ලබා ගැනීම සඳහා විදුලි බුබුලක් දල්වූයේ නම් ඒ සඳහා ද පිරිවැයක් ඇත. එසේ පොදුවේ දරන වියදම් මේ ගණයට අයත් වේ. එමෙන්ම නිෂ්පාදනය සඳහා යොදා ගන්නා ස්ථාවර වත්කම් පිරිවැයෙන් ඒවායේ ආයු කාලය සලකා යම් වටිනාකමක් වියදමක් ලෙස සැලකිය යුතු ය. එය ක්ෂය වියදම ලෙස හැඳින්වේ.

නිෂ්පාදන ආයතනයක ආලෝකකරණයට වැයවන විදුලිය, මුරකරුගේ වැටුප, කර්මාන්ත ශාලාව රක්ෂණය කර ඇත්නම් ඒ සඳහා වන වියදම, ස්ථාවර වත්කම් ක්ෂය ආදිය මෙම වර්ගයට අයත් වේ.

## 3.5 ඒකකයක නිෂ්පාදන පිරිවැය

මුළු නිෂ්පාදන පිරිවැය නිෂ්පාදිත ඒකක සංඛ්‍යාවෙන් බෙදූ විට ඒකකයක නිෂ්පාදන පිරිවැය ගණනය කළ හැකි වේ.

$$\text{ඒකක නිෂ්පාදන පිරිවැය} = \frac{\text{මුළු නිෂ්පාදන පිරිවැය}}{\text{නිෂ්පාදිත ඒකක සංඛ්‍යාව}}$$

## 3.6 නිෂ්පාදන සැලසුම් පිළියෙල කිරීම

ඉහත දක්වන ලද සංකල්ප තව දුරටත් තහවුරු කර ගැනීම සඳහා පහත දක්වා ඇති සිද්ධිය ඇසුරින් නිෂ්පාදන සැලසුමක් සකස් කර ඇති ආකාරය අධ්‍යයනය කරමු.

*මායා රන්දියගේ ව්‍යාපාරයේ නිෂ්පාදන වියදම් පිළිබඳ ඇස්තමේන්තුව පහත දැක්වේ. මෙම ව්‍යාපාරයේ මසකට සිමෙන්ති හා වැලි මිශ්‍රිත බ්ලොක්ගල් 12 000ක් නිෂ්පාදනය කරයි.*

*මාසික වියදම් ඇස්තමේන්තුව*

*එකක් රු. 900 බැගින් සිමෙන්ති මලු 150*
*එකක් රු. 6 000 බැගින් වැලි කියුබ් 50*
*එකක් රු. 50 බැගින් ලිහිසි තෙල් ලීටර් 20*
*ජලය රු. 3 000*
*විදුලිය රු. 3 000*
*නඩත්තු වියදම් රු. 1 000*
*පුහුණු ශ්‍රමිකයාගේ මාසික වැටුප රු. 25 000*
*නුපුහුණු ශ්‍රමිකයාගේ මාසික වැටුප රු.10 000*
*යන්ත්‍ර ක්ෂය රු. 2 000*

මායා රන්දියගේ ව්‍යාපාරය
නිෂ්පාදන සැලැස්ම

| අයිතමය | මාසික අවශ්‍යතාව | ඒකක මිල රු. | මුළු වියදම රු. |
|---|---|---|---|
| සිමෙන්ති මලු | 150 | 900 | 135 000 |
| වැලි කියුබ් | 50 | 6 000 | 300 000 |
| ලිහිස්සි තෙල් ලීටර් | 20 | 50 | 1 000 |
| ජලය | - | - | 3 000 |
| විදුලිය | - | - | 3 000 |
| නඩත්තු වියදම් | - | - | 1 000 |
| පුහුණු ශ්‍රමිකයා | 01 | 25 000 | 25 000 |
| නුපුහුණු ශ්‍රමිකයා | 01 | 10 000 | 10 000 |
| යන්ත්‍ර ක්ෂය | - | - | 2 000 |
| මුළු නිෂ්පාදන පිරිවැය | - | - | 480 000 |
| ඒකක නිෂ්පාදන පිරිවැය | 480 000 ÷ 12 000 | | 40 |



**ක්‍රියාකාරකම 02**

පහත දැක්වෙන්නේ දෛනික ව කලු දොදොල් 25kg ක් නිපදවන 'ප්‍රණීත රසකැවිලි' නිෂ්පාදන ව්‍යාපාරයේ දෛනික වියදම් ලැයිස්තුවයි. ඒ ඇසුරින් ව්‍යාපාරයේ මුළු නිෂ්පාදන පිරිවැය හා ඒකක නිෂ්පාදන පිරිවැය ගණනය කරන්න.

| අයිතමය | දෛනික අවශ්‍යතාව | ඒකක වියදම රු. | මුළු වියදම රු. |
|---|---|---|---|
| සීනි | 15 kg | 100 | 1 500 |
| හාල් පිටි | 20 kg | 100 | 2 000 |
| පොල් ගෙඩි | 20 | 50 | 1 000 |
| කජු මද, එන්සාල් වැනි රසකාරක | 200 g | - | 600 |
| දර මිටි | 04 | 100 | 400 |
| ශ්‍රමිකයා (වැටුප්) | 1 | 1 500 | 1 500 |

## පිළිතුරු ලියමු.

01. නිෂ්පාදන සැලැස්ම ඔබ හඳුනාගන්නේ කෙසේ ද?
02. නිෂ්පාදන සැලැස්මක ඇතුළත් අංග මොනවා ද?
03. නිෂ්පාදන ස්ථාවර වත්කම් යනු කවරේ ද?
04. නිෂ්පාදන ක්‍රියාවලිය නිදසුනක් මගින් විස්තර කරන්න.
05. ඒකක නිෂ්පාදන පිරිවැය ගණනය කරන ආකාරය දක්වන්න.



## පරිච්ඡේදය 04

# පරිපාලන සැලැස්ම

මෙම පරිච්ඡේදය මගින් පහත දැක්වෙන කරුණු පිළිබඳ ව සාකච්ඡා කෙරේ.

4.1 පරිපාලන සැලැස්ම හැඳින්වීම

4.2 පරිපාලනමය තනතුරු හා කාර්යයන්

4.3 සේවක වැටුප් හා වේතන

4.4 අනෙකුත් පරිපාලන වියදම්

4.5 පරිපාලන ස්ථාවර වත්කම්

4.6 පරිපාලන සැලසුම් පිළියෙල කිරීම



## 4.1 පරිපාලන සැලැස්ම හැඳින්වීම



රූපය 4.1

ව්‍යාපාරයක කටයුතු අයිතිකරුට හෝ අයිතිකරුවන්ට පමණක් තනි ව කරගෙන යාම අපහසු බැවින් විවිධ මානව සම්පත්වල සහය අවශ්‍ය වේ. මෙසේ අවශ්‍ය වේ යැයි අපේක්ෂා කරන මානව සම්පත් පිළිබඳ ව තොරතුරු හා පිරිවැය ඇස්තමේන්තු ඇතුළත් කොට සැකසෙන කොටස පරිපාලන සැලැස්ම ලෙස හඳුන්වා දිය හැකි වේ. එමගින් ව්‍යාපාරයේ ඒ ඒ පුද්ගලයන්ගේ කාර්යයන් හා වගකීම් ද බලතල ද විස්තර කර දක්වයි.

**පරිපාලන සැලැස්මක ඇතුළත් තොරතුරු පහත දැක්වේ.**

- ✫ පරිපාලනමය තනතුරු හා කාර්යයන්
- ✫ සේවක වැටුප් හා වේතන
- ✫ අනෙකුත් පරිපාලන වියදම්
- ✫ පරිපාලන ස්ථාවර වත්කම්

මෙතැන් සිට එම තොරතුරු එකිනෙක තව දුරටත් අධ්‍යයනය කරමු.

## 4.2 පරිපාලනමය තනතුරු හා කාර්යයන්

ව්‍යාපාරයක නිෂ්පාදන, අලෙවි, මූල්‍ය සහ පරිපාලන ආදී කටයුතුවලට අදාළ ව ව්‍යාපාරය තුළ පිහිටුවා ඇති අංශවල ඇති තනතුරු, එම තනතුරු දරන අයට අයත් කාර්යයන්, වගකීම් හා අදාළ සුදුසුකම් නිශ්චිත ව දැක්වීම පරිපාලන සැලැසුමක අවශ්‍යතාවකි. යම් ආයතනයක කාර්යයන් අනුව අංශ බෙදී ඇති ආකාරයත් ඒ අනුව ඇති කළ තනතුරු හා ඒවායේ පෙළ ගැස්මත් සංවිධාන සටහනකින් දැක්විය හැකි ය.

පහත දැක්වෙන්නේ ව්‍යාපාර ආයතනයක් එම ව්‍යාපාරයේ මූලික කාර්යයන්ට අනුව බෙද ඇති අංශ සඳහා පරිපාලන තනතුරු පිහිටුවා ඇති ආකාරය පිළිබඳ සංවිධාන සටහනක් සඳහා වන නිදසුනකි.




රූපය 4.2

ඉහත දක්වන ලද සංවිධාන සටහනෙහි නිෂ්පාදන අංශයේ තනතුරු පිහිටුවා ඇති ආකාරය පිළිබඳ සංවිධාන සටහනක් සඳහා නිදසුනක් පහත දක්වේ.




රූපය 4.3

පරිපාලන සැලැස්මක තනතුරු, කාර්යයන් හා වගකීම් දැක්වීම සඳහා පහත දැක්වෙන ආකාරයේ සටහනක් භාවිත කළ හැකි ය. එහි දැක්වෙන්නේ ආයතනයක ගණකාධිකාරී තනතුරට අදාළ ව කාර්යයන්, වගකීම් හා සුදුසුකම් වේ.

| කාර්යය | වගකීම | සුදුසුකම් |
|---|---|---|
| මිල දී ගැනීම් කමිටුව අධීක්ෂණය<br>අවසන් ගෙවීම් අනුමත කිරීම<br>චෙක් පත් අත්සන් කිරීම<br>මූල්‍ය ප්‍රකාශන සකස් කිරීම | නියමිත දිනට මූල්‍ය ප්‍රකාශන ඉදිරිපත් කිරීම | වරලත් ගණකාධිකාරීවරයෙකු වීම |



### ක්‍රියාකාරකම 01

1. ඔබගේ පාසලේ පරිපාලන ව්‍යුහය දැක්වෙන සංවිධාන සටහන ඇඳ දක්වන්න
2. එම සංවිධාන සටහනේ තනතුරු 03කට අදාළ ව පහත දැක්වෙන වගුව සම්පූර්ණ කරන්න

| තනතුර | කාර්යයන් | වගකීම් | සුදුසුකම් |
|---|---|---|---|
| | | | |
| | | | |
| | | | |

## 4.3 සේවක වැටුප් හා වේතන

ව්‍යාපාරයේ එක් එක් අංශයන්හි තනතුරු දරන්නන්ට ගෙවීමට අපේක්ෂිත මුළු ගෙවීම් ඇස්තමේන්තු කොට දැක්වීම පරිපාලන සැලසුමක අවශ්‍යතාවකි. ව්‍යාපාරයේ අයිතිකරු හෝ අයිතිකරුවන් ව්‍යාපාරය වෙනුවෙන් සේවය කරයි නම් හා ඒ වෙනුවෙන් වැටුප් ගෙවීම අවශ්‍ය වන්නේ නම් එම වැටුප් ද ගණනය කොට සැලසුමට ඇතුළත් කළ යුතු වේ.

## 4.4 අනෙකුත් පරිපාලන වියදම්

ඉහත සඳහන් කළ පරිපාලන වැටුප් හා වේතනවලට අමතර ව ව්‍යාපාරයේ පරිපාලන කටයුතුවලට අදාළ ව දැරීමට සිදුවන වෙනත් වියදම් වේ නම් ඒවා ද වියදම් ඇස්තමේන්තුවෙහි දැක්විය යුතු ය.

එනම් ගොඩනැගිලි කුලී, දුරකථන වියදම්, ලිපි ද්‍රව්‍ය වියදම්, පරිපාලන ස්ථාවර වත්කම් වේ නම් එහි නඩත්තු, අලුත්වැඩියා හා ක්ෂය වියදම්, කාර්යාලීය විදුලි වියදම්, තැපැල් වියදම්, වරිපනම් බදු ආදී පරිපාලන කටයුතුවලට අදාළ වියදම් මෙම ඇස්තමේන්තුවට ඇතුළත් කළ යුතු වේ.

## 4.5 පරිපාලන ස්ථාවර වත්කම්

ව්‍යාපාරයක පරිපාලන කටයුතුවලට ඍජු ව ම අදාළ වන ලෙස භාවිත කරන ස්ථාවර වත්කම් ද වේ.

ගොඩනැගිලි හා සවි කිරීම්, කාර්යාලීය උපකරණ යනාදී පරිපාලන ස්ථාවර වත්කම්වල වටිනාකම් ආදිය නිදසුන් වේ.

## 4.6 පරිපාලන සැලසුම් පිළියෙල කිරීම

ඉහත දක්වන ලද සංකල්ප තව දුරටත් තහවුරු කර ගැනීම සඳහා පහත දක්වා ඇති සිද්ධිය ඇසුරින් පරිපාලන සැලසුමක් සකස් කර ඇති ආකාරය අධ්‍යයනය කරමු.

*ගීතා වීරසූරිය පාසල් අධ්‍යාපනයෙන් පසු වෘත්තීය පුහුණු පාඨමාලාවකට සම්බන්ධ විය. එහි දී ඇය ගමන් මලු නිෂ්පාදනය සම්බන්ධයෙන් මනා දැනුමක් හා පුහුණුවක් ලබා ගත්තාය. ඉන් අනතුරුව ඇය කෙටි කාලයක් ගමන් මලු නිෂ්පාදන ආයතනයක සුපරීක්ෂකවරියක ලෙස කටයුතු කළා ය. රැකියාවෙන් ඉවත් වූ ගීතා තමාටම අයිති ගමන් මලු නිෂ්පාදන ආයතනයක් ආරම්භ කිරීමට අදහස් කරයි.*

*මහන යන්ත්‍ර 10ක් යොදා නව ව්‍යාපාරය ආරම්භ කිරීමට අදහස් කළ ඇය ඒ සඳහා නගරයේ ගොඩනැගිල්ලක් කුලියට ගැනීමට තීරණය කළා ය. ඇය ආයතනයේ ප්‍රධාන කළමනාකාරිණිය ලෙස කටයුතු කිරීමට අදහස් කරන අතර ඒ සඳහා මාසික ව රු. 25 000ක වේතනයක් ලබා ගැනීමට ද අපේක්ෂාවෙන් සිටී. ව්‍යාපාරයේ ප්‍රධාන කළමනාකරණ කටයුතු කරන අතරම මිල දී ගැනීමේ හා අලෙවි කිරීමේ කටයුතු ද ගමන් මලු සාදන රෙදි කැපීම ද ඇයගේ කාර්යයන් කොට සලකයි.*

